# Griet fen Nijehoarne.

## Grap yn twa útkomsten.

FOR-FRYSKE TROCH

W. VRIJBURG.

OARDE PRINTINGE.

LJOUWERT, R. VAN DER VELDE. 1898.

# PERSOANEN:

GROUSTRA.
JAN, syn feint.
AKKE, bijierre hûshâldster by Groustra.
HEINE FLAP.
LYSBETH, syn wiif.
GRIET, hjar dochter (*ienfâldich*).
HINKE.
HILTSJE.
WIKJE.
POSTRINDER.
SKIPPER.
KARRERIDER.
TSJINDER.

*It toaniel is in foarhûs. Op 'e eftergroun in doar, dy nei de strjitte liedt. In greate houten skoattel fen binnen op 'e doar; in raem op 'e eftergroun; op it toaniel in smel twiskensket, mei in lûkje, fierst nei de efterkant; oan eltse side in doar. It iene diel is it kantoar, de oare romte is foarhûs, behinge mei allerhande reclame blèdden, printen mei greate letters, goèd foar 't each. As advertinsjes „IENICH OANBOD; NOCH NEA FORTOAND EN DET FOR f 2.50. FROULJUE, PAK TA! HJIR IS IT TO KRIJEN." In greate koer mei pakjes (b.g. turven mei papier biklaid.) Stoellen, tafel, lessenaer, greate reiden stoel. Op 'e tafel kranten en hwet boeken, In great mans petret.*

## EARSTE TOANIEL.

Jan, *(sit by de tafel to sliepen en droomt lûd op.)*

Hui hwet! . . . . net aldendonder tagelyk! . . . . doch ris tiid! . . . . net sa trjuwe! . . . . Jimm' scille wol rêdt wirde! ! . . . . In ryksdaelder hjer! . . . . Jild by de fisk . . . . seaft hwet . . . .

Akke, (*ropt efter de skermen*):

Jan! !

Jan, (*droomt troch*):

To bek hwet! . . . . Jimme raeme it hûs út it steed.

Akke, (*efter 'e skermen*):

Jan! !

Jan, (*forheard wekker*):

Hwet wie det? Ropt de âlde tante? (*lûd*) Hjir sa! . . . . Hwet is er oan? (*stiet op en sjocht op 't harloasje*) Ho fier hawwe wy 't mei de tiid? Dy divel! Njoggen ûre! 't Is skande! al sa let!

## OARDE TOANIEL.

A k k e, (*komt op*; *hja hat wirk by hjar*):

Wrachtich, der is er, dy glûpert. Siz ris heite! biste doaf wirden?

J a n:

O kremis né; ik haw de jierren noch net. (*hy giet mei de mûle op, om 'e tosken sjen to litten, flak foar hjar stean:*) Sjoch my mar ris yn 'e kammen; hja binne 'r allegjearre noch, en sa geef as in biljetbal, man! . . . .

A k k e, (*sjocht er nei, mar net to mâl*):

Wrachtig hjer! mar der efter mekearje noch wa . . Binne dat de forstânskjizkes net? Ho sizze se dan ek? . . . . Mar sa komst er net foar wei, baes! Ik haw twaris roppen en goed roppen ek, tige lûd . . . . mar der waerd gjin andert jown.

J a n, (*kin ris opstekke en der lang mei ompiele*):

't Is ek wier, mar de earste kear haw 'k it net heard, en de oarde kear koe 'k er sa gau net by. Tink er om, dat ik hwet yn 'e kop haw . . . dat . . .

A k k e, (*hastich ynfallende*):

Dat rotsje wol, da's mei hounnen en katten ek al sa; fen soks hest neat foar . . . . mar hwêrom krige ik gjin andert!

J a n:

In minske kin gjin twa dingen tagelyk dwaen, sa wiis binn' jou ek wol, minske . . . . Ik sliepte in deuntje, in lyts knipperke . . . . en nou wit jou it oare wol, net?

A k k e:

Nou, nou! dat is ek gnap, dêr for bitellet de keapman dy net, wol? Dan moat ik oars yn 't span. 't Is: „Adam, gy zult werken!" jonge!!

J a n, (*deftich*):

„Ja heer, ik zal!" Mar alles op syn tiid. As ik nachts yn 'e baen bin, dan is 't net mear as binlik, dat ik oer dei in knipperke nim, wol?

A k k e:

Hear my sa'n hans ris oan; dat is dyn eigen skuld, sokses! Dat hat neat noadich, bliuw stil by ús thús. Ik neam it ek lang net fetsoenlik, om sa'n godganskelike nacht by sa'n faem to sitten; der komt neat gjin goeds fen.

J a n, (*kin wol hwet ynpakke*):

De iene scoe 't dwaen, en d' oare scoe 't litte, krekt as mei 't tsjerkegean, mar ik siz mar: immen dy sa'n tiid efter de rêch hat, is al en stik om 'e hoek, sa stiet dat. Dij moan-daegen, dat seit hwet, Akkemoai!

A k k e:

Ei ju, mei dyn Akkemoai, sliepmûtse! Mar hofolle pakjes heste fen 'e moarn al makke?

J a n:

Fen 'e moarn net sa'n bulte, mar juster sa om en 'e by de 800; dy gean hjoêd wol wer oan 'e man.

A k k e, (*giet sitten en beart*):

Nou raes ik it ût! 800?! En dat op snein? 't Is om ryk wirden to dwaen. 800, seit er!

J a n, (*droechwei*):

800, sei er!

A k k e:

800 ryksdaelders, hofolle is dat mei 'n oar?

J a n, (*skûrt him yn 't hier*):

800 ryksdaelders? .... Ja, stil ris .... 4 ryksdaelders is tsien goune .... en acht ryksdaelders wirdt tweintich .... dan is 800 .... kremis, hwet in ein .... dat mei wol mei de fiifkop mjitten wirde ... it wirdt sa lyk- er- nôch in lyts twatûzen goune ... Hu!! hwet 'n jild.

A k k e:

Och! Och! hwet in protte, net?

Jan:

Ja, mar dat is gjin frij jild! Tink er om, dat spultsje kost de keapman sels ek sinten.

Akke:

De helte håldt hy er grif fen oer; dêr doar ik myn kop wol op ôfslaen litte.

Jan:

En, dan in oaren er wer op; dat wie net wei! . . . Mar 'e . . . . 't scil wol útkinne, dat haw 'k wol yn 'e mot.

Akke:

Dou hest altyd sokke healwize praetsjes. Mar is de keapman foar?

Jan (*opstaende*):

Hawwe jy boadskip? dan scil ik him roppe.

Akke (*håldt him by de mouwe*):

Ei né, ju! ik woe dy allinne efkes sprekke . . . . hwet twisken ús togjearre wiste? Gean efkes wer sitten.

Jan, (*giet noflik sitten*):

Dat kin wol, Mary sjocht it doch net.

Akke:

Gekheid allegjearre! Dat jonge nêst moast dy mar út 'e holle sette; dèr is neat mei op to jeien! dy hiele Mary is neat . . . Mar ik woe nou mar sizze . . . . men wirdt alle dagen in dei ålder, is 't sa net? (*hja skikt hwet oan.*)

Jan (*skikt hwet ôf.*)

Dat leauw ik op slach, dat giet me ide hounen en katten ek sa, dèr yn hawwe wy minsken ek al neat foar. (*Lûd fen siden.*) 't Wirdt hjir waerm.

Akke:

En dan altyd by 'n oar om te heisterjen, da 's alles net.

J a n, (*trommet mei de fingers op 'e tafel*).

Ek al wer wier.

A k k e:

Ik haw altyd tige sûnich west .... net in cint onnut fordien; merken, gûchelderije, sindelingsfeesten, en oare kemeedsjes haw 'k nea oan dien; altyd thús.

J a n:

Hiel wol leauwe!

A k k e:

Ik haw wol faek trouwe kind, mar ik soarge 'r altyd tsjin oan.

J a n:

Dat scil 't wol, 't is ek in hiele ûndernimming dat trouwen .... bêst bigripe, hjer! hiel wol leauwe!

A k k e, (*skikt oan*):

O, hea ja! Faker as iens, en mei forname feinten wol, .... mar it rjuchte sin foel er net op, moaste tinke.

J a n, (*brimt, en skikt om*):

Dat moat er al by, oars scoe men er fen .... (*hy makket de biweging fen koarjen, mar net fiis ef to mâl*).

A k k e:

't Is my mennich kear oanbean, mar men formindert yen faek gauer nôch.

J a n:

Ja, de keuken giet altyd net mei.

A k k e:

As men noch gnap yn 't habyt is, dan toant it al gau hwet, as men mei sa'n arbeider nei 't Gritenijhûs draeit; .... mar .... o! .... as er dan ris in team pykjes komme, dan seit it hwet, jonge!

J a n:

Dat jowt libben yn 'e brouwerij, en dan wit men ek, hwer men mei it kaptael hinne moat, oars giet it mei in arbeider ek al oan en wyld frjemd, hwette?

A k k e:

Ja, stumper! mar der heart mear to wêzen . . . . Hja moatte de bûkjes middeis fol hawwe.

J a n:

As 't lije kin twaris deis, scille se goed út 'e klúten sjitte.

A k k e:

Sa is 't al, en dan wol men se ek noch ljeafst hwet gnap oer 'e striette rinnen hawwe, en dat spant faek . . . . ik haw dat sa folle al sjoen, stumper!

J a n:

Jou hawwe al hwet bilibbe, dat haw 'k al yn 'e kier.

A k k e:

Praet er my net fen, 't is al gau earmoed hwet de klok slacht. De breidsjurk wirdt al ridlik gau út 'n oar toarnd, om der de herten mei op to toaien, en sa giet it mei de mans-liifdracht fen 't selde, der springe de boesten al rimpen yn om, hwent cinten binn' er dan net.

J a n:

Nou ja, sa giet it al, mar dêr kin elk op passe, dan mat de pronk yn 't kammenet bljúwe.

A k k e:

Ei stumper, de gloarje is mei 't trouwen út, moast tinke, mar 't komt 'n bulte dat 'n hopen manljue to jonge frouljue nimme, wolst wol leaue? (*hja skikt oan.*)

J a n, (*skikt ôf*):

't Scil 't wol.

A k k e:

Hest my juster moarn ek sjoen, mei de nije mantel?

J a n:

Ik tochte al, ho giet Akke sa nei de preek . . . . Ja, *hwet* deftich!

A k k e, (*blier*):

Nou, ho liek it?

J a n:

Jou wieren de âlde noch al . . . .

A k k e, (*brimstich*):

Ei, flean op ju!

J a n:

Nou, mar ik scoe hwet yn fortrouwen witte. Komt it hast? Ik wird nijsgjirrich.

A k k e:

Ei [illegible] ju, mar men rekket dan oan 't praet.

J a n:

Dat is sa.

A k k e:

En fen praet komt praet, is 't sa net?

J a n:

Niks wisser as dat!

A k k e:

Mar ik woe nou mar sizze, dou . . . . e . . . . praetst er net oer?

J a n:

Sa stom as in fisk, hear!

A k k e:

Nou ja . . . . ik haw juster wer 'n pakje koft, of ljeaver helje litten.

J a n:

Ei! . . . . Ek sin yn . . . . 'e (*hy wiist op it petret*) to mar.

A k k e:

Ei né, ju! mar nou siet der de bon wer net yn . . . .

J a n:

't Spyt my om jou minske, en om jou skoandere ryksdaelders; hja binne nei de gribes.

Akke:

Da's neat, dan freegje ik to Maeije 5 goune mear, as ik soun bliúw. De keapman lit my dochs net gean; ik haw sa lang al by syn folk tahâlden! .... Mar giet dit spul hjir wol earlik ta .... hwet oarnearreste?

Jan: (*forheard*):

Nou! nou! tink je dan ....

Akke, (*hwet foarser*):

Dat dou en de keapman dealiske goed witte hwer dat ding yn is! Ja! En nou hâlde jimme dat pakje sa lang efterôf, as de rjuchte Jozep komt (*Hja sjocht him tige oan en bûcht nei him oer*) Hwette??

Jan:

Dit rint to fier .... Mien jy dat de keapman falsk spul spilet? De bon sit for goed yn ien fen 'e pakken .... de keapman hat ûnder twa getúgen wei it lot yn it brieve-sekje, en sa mids de oare sekjes yn 'e koer dien. As er nou wer in pak makke wirde moat, komt er wer sa'n dinges by yn. De oaren hawwe allegearre in skien pompierke; dy it treft, dy treft it. Sa giet it mei sok spul.

Akke:

Dos de keapman hat it lot sels yn sa'n brieveslûfke dien?

Jan:

Niks fêster!

Akke:

Nou mar, harkvis! dan wit dy skarlún ek wol hwer dat ding yn sit. Dou makkest my neat wiis.

Jan:

Dat moat hy witte.

Akke:

As ik mar wist as hy 't wist, dan wist ik wol, hwet ik wist.

J a n:

Dat is jou saek.

A k k e:

Dou wist wol mear aste sizze wolste, heite! Aste my dat pak yn 'e hannen moffelste, dan sit er for dy ek hwet op .... Ik neam it dom as 't dat ôfslachste.

J a n:

Dat is myn saek.

A k k e:

Ja, ja! Jou saek, syn saek, myn saek .... sa kom ik gjin stap foarút, ik wird neat wizer.

J a n:

Dat hat ek neat noadich, jou binne âld en wiis genôch.

A k k e:

Ald? hwet tinkste? Ik bin op 't fleurichst fen myn libben, ik boartsje noch mei hannen en foetten as 't wêze moat.

J a n:

As jy noch 500 jier to goede hienen, dan scoe'k sizze: ja.

A k k e:

Nou, mar dou beklappest my net?

J a n:

Keapje tsien pakken tagelyk, dan moat it al mâlle bryk rinne as 't lot der net by is.

A k k e:

Ja, to mar! .... Sa scoene jimme wol wolle .... tsien ryksdaelders, dat wie *f* 25; ik lak jimme hwet.

J a n:

En *f* 5 fen 'e oare pakjes, dat wie op 'e kop ôf tritich goune .... dat wie net wei; sokke klanten mar mear.

Akke:

Ik kom er wol efter, heite!

Jan:

Dan fal jy my neat ôf.

Akke:

Sa gnap scil ik nou ris wêze. (*ôf*).

3e TOANIEL.

Jan, (*allinne*):

Ja, as jy my útheare wolle, tante, dan moarns earder opstean. Ik mat er om gnize. Dy tinkt de keapman ek noch to fangen. 't Is al in rare boel; fen to foaren koe er it selde goed for helte minder net slite, en nou er pakketten fen makke binne for mear as de helte djûrder, nou fleane se it hûs út 't steed. (*nimt de krant*) Sa'n adfertinsje docht er ek in bulte oan ta, der moat hwet bombaerje by sok spil; it moat mâl yn 't each rinne.

4e TOANIEL.

Groustra (*gnap klaeid, wyt foar*):

Moarn Jan!

Jan, (*opstien*):

Moarn keapman! goed sliept?

Groustra.

Dat giet noch al .... Gjin nijs?

Jan:

Allinne de krante fen justerjoun, of ljeaver, dy fen Snieun.

Groustra:

Stiet de adfertinsje er goed yn?

Jan:

Dat scoe 'k tinke. Op in roede distansje kin men 't wol lêze. (*hâldt de krant omheech*)

G r o u s t r a, (*nimt de krant*):

Lit ris sjen! . . . . Great genôch, 't hie eigentlyk net hoefd, 't rint nou al *sa* drok; mar dêrom net, better in kear to faek as net. 't Is in hiel relaes.

J a n:

't Selde fen forline wike, keapman?

G r o u s t r a:

Né, oars opmakke; hear mar (*hy lêst*): „Lêz mei oandacht!! Fammen! fammen! fammen! jonge widdouen! jiffers! âlders en fâlden! . . . . Sa'n oanbod is jimme noch nea dien; meitsje gebrûk fen de kâns."

J a n:

Dat scil wol yn 't each rinne; der scil my hwer hwet op los stouwen komme, As de skiere roeken op in deade hazze.

G r o u s t r a:

En as de feinten op en lodderige kastleinsfaem. Mar hear fjirder (*lêst*): Attinsje!! Al dy jinge, dy by my for *f* 2.50 keapje in frouljue's-pakket, hwer yn is:

No. 1. In prachtige doekspjelde.
No. 2. In pear earknoppen.
No. 3. In medaljon, alles nei de lêste moade makke, mei echte stjinnen, alles kersfêsk út Parys. Dan noch in moaije portemenée, stevige knip, en smeudig lear; dit ding hat allinne de wearde fen *f*2.50.

J a n, (*for him sels*):

Ja, as er in ryksdaelder yn is.

G r o u s t r a:

Seiste hwet?

J a n:

Ikke?? . . . . Gjin wird, hear!

G r o u s t r a, (*lêst*):

fen *f* 2.50. Mar dit is noch alles net.

Boppedien krijt men er noch op ta: in potsje pomade, in stik lekkere sjippe, in fleske lodderein. Mar hear nou noch ris!! Noch folle frjeamder is 't, dat yn ien fen de pakjes in bon stoppe is for 'n man, in gnap jongkearel fen 27 jier, fiks fen liif en lea, noflik timperemint, en in kaptaeltsje fen *f* 10.000 dat er as houlyksgoed meitoaget.

Jan, (*for him sels*):

Dat is noch it oarregeneele.

Groustra:

Hwet wie 't?

Jan:

't Is keapjen as jaen, sei 'k sa.

Groustra, (*lêst*):

Rep jimme nou fammen, dy graech by de man sliepe wolle, hjir is kâns . . . . Skrep oan, ear 't to let is . . . . nim in pak by Groustra op 'e Keninepôlle to Hjearenfaen No. 11. De pakketten wirde allinne ôfjoun fen moarns healwei âlven ont toalf ûre. Dan is mei iens it portret to sjen fen de man dêr 't om giet. Oer de post troch en wiksel fen *f* 2.50, der moat opstean: *de man*. Briefskrjuwen net noadich . . . . Pas nou op! . . . .

Jan, (*forheard*):

Hwet is er to redden, keapman?

Groustra:

Neat. Hear mar! (*lêst*) By gefal de faem, dy de bon fynt, gjin sinnigheid yn 'e jongkearel hat, scil hjar de som fen *f* 5000 op 'e hân teld wirde . . . . Hjiroan kin men sjen dat de saek earlik tagiet. (*pratende*) Nou Jan, ho liket dat?

Jan:

't Lêste is my rejael genôch, keapman!

Groustra:

Dat is just de trekpleister . . . . Jonge hja komme noch mear op 'e *f* 5000 ôf dan op 'e man.

Jan:

Dat hat de kaepman mis; alle fammen, dy hjir al west hawwe, slikje hjar om 'e mûle as hja it portret sjogge, dat is sa.

Groustra:

Nou, sa folle to better. (*er wirdt skille*)

Jan, (*kipet troch de doar, dy hwet iepen dien wirdt.*)

Men heart drok praten en roppen, as: „in pakje!"— „twa pakjes!" — hjir is jild!", — Ik wie earst!" — Hjir sa, in pakje!" — „Hjir heite, earst my helpe!"

Jan, (*docht de doar fêst en seit*):

Dit wirdt hwet, keapman! de strjitte stiet fol, — hja lykje wol gek.

Groustra.

Rop gau: „foar healwei âlven net iepen."

Jan, (*ropt troch de doar*):

Wy dogge foar healwei âlven net iepen!

Groustra:

Hest de folgnummers al roundield?

Jan:

Neat er fen, hear!

Groustra:

Gean efterom, en doch dat, oars is er gjin hûs mei to hâlden.

Jan:

Bêst keapman! Mar scoe 't net bêst wêze om mar op to dwaen? Hja mochten ris wer foartgean, . . . . en eltse ryksdaelder is.er *ien*.

Groustra:

Hja gean sa gau net; it folk is krekt as de bern, as hja 't sa mar krije kinne is gau de aerdigheid er ôf; ho mear hongerlapje, ho fûlder.

J a n, (*sjocht troch 't raem*):

To dan mar; Jandoarje my, hwet in smite folk; as wy mar pakjes genôch hawwe.

G r o u s t r a:

Dat scil wol gean. Jow mar gau de nûmmers ôf.

J a n, (*ôf troch in syddoar*):

Kom!

5e TOANIEL.

G r o u s t r a, (*giet yn 't kantoar, nimt en pakje út 'e lessener*):

Sjea sa! Men moat rounom op bitocht wêze (*slacht op it pakje*). Hjir sit de aep yn; ik scil it mar ûnder de lessenaer lizze, dan haw 'k it by 'e hân as de rjuchte komt, dy ik it yn 'e hân spylje wol. As ik it brievesekje net murken hie, dan hie 'k er mei lâns west, mar ik haw 't godtank sels ynpakt, net ien wit er hwet fen. Jan ek net. 't Scoe ek al to mâl wêze as ik yn forkearde hannen forfoel. 't Leit al in wike kant en klear, en Antje komt mar net. 't Is oars sa 'n aerig fanke. Ik kin hjar ek net bêst in pakje presint jaen. As it nou Sinterklaes wie dan scoe 't er op troch kinne. Wy wiernen oars in aerig pearke.

6e TOANIEL.

(*In postrinder komt troch de doar dêr Jan útgien is.*)

G r o u s t r a:

Hawwe je hwet for my?

P o s t r i n d e r:

Asjebleaft, sâ'n en njuggentig postwiksels. (*jowt it pak*)

G r o u s t r a, (*nimt se*)·

Moai hear.

P o s t r i n d e r:

De groetenis fen de postmaster en as jy sa goed

wêze woenen, om appart to kommen om it jild, hwent yn de gewoane tiid moasten de ljue er oars to lang nei wachtje.

G r o u s t r a:

Mei alle soarten fen ljeafde.

P o s t r i n d e r:

Hjir binn' ek noch trije brieven. . . . Nou, moarn. (*ôf.*)

A k k e *komt wiles op.*

Moarn keapman! Goed sliept?

G r o u s t r a:

Tankje. Jou ek?

A k k e: *hja hat in fetsje mei wetter om ôf te nimmen.*

Hearlik! Mar hwet stiet my der in smite folk bûten; 't is krekt as 't wykmerke is. Dit scil hjir strak in gedoente jaen; de postrinder koe er hast net troch wrotte; ik moast him ta de efterdoar yn litte.

G r o u s t r a:

Ja, 't is hjoed ek hwet erg drok. (*Hij kin postwiksels teikenje*).

A k k e:

Ik scoe noch gau efkes de boel hwet ôfnimme, straks is er gjin tiid, dan scoe nicht Antsje by my komme.

G r o u s t r a (*wriuwt him yn 'e hannen.*)

Komt hja hjir?

A k k e:

Hja hat it mij ûnthjitten, juster joun.

Kom, dat stiet my oan! (*giet ôf troch in syddoar yn 't kantoar.)*

## 7e TOANIEL.

A k k e : (*Allinne.*)

Kom, nou haw 'k it effen rom om 'e hannen. Nou gau de boel ris troch sneupe; . . . . ik stean dit spul net, der scil wol in apart pakje wêze. (*giet yn 't kantoar*). Allegjearre lyk, it iene neat oars as 't oare, net greater ef lytser, alhiel gjin ûnderskied. 't Is jammer, neat to bespeuren. Wist ik mar hwer dat ding yn siet, dan scoe ik 't Antsje gau stil tatriuwe. Dat fanke is sljucht op 'e keapman, en hy op hjar. Ik haw sels mar lotte om it in oar út 'e hannen to hâlden, hwent as de keapman troude mei in pûr frjeamd, dan koe ik op 'e fingerseinen sûgje . . . . Mar nou ik wit dat myn sustersdochter in pear eagen op 'e keapman smiten hat, nou scil ik for hjar yn 't span. Hja scoe tige mei him ûnder dak wêze. Jan mient fêst, dat ik ek gading meitsje, mar och hea, né! Ik haw sa faek de line al om 't hea smiten, mar lak, hear! Hy het mear eagen for myn nicht. Jan en ik, dat scoe better lykje. (*Hja bisjocht de pakjes mar en reaget dertroch de boel om, it apparte pak er midden.*) Ljeave tiid, de hiele bringst om! Mar gau wer oprêdde. (*hja steapelt wer op.*)

## 8ste TOANIEL.

J a n (*stil for 't lûkje.*)

Hwet giet dy er ût, de âlde is oan 't sneupen. (*Lûd*): Siz riz, wirdt de boel nei-snuffele? Is 't er net by?

A k k e (*skrikt*):

Och bern, ik wie oan 't ôfnimmen en der giet de hiele kream . . . . ik scoe . . . .

J a n:

Ris kiipje as de bon ek to finen wie, is 't sa net?

(*Akke is driftig oan 't opsteapeljen.*)

J a n:

Pak jou bisen mar gau, hwent wy dogge opslag de doar iepen.

A k k e:

Kommendjearje dou de houn en blaf sels; ik scil gean hwennear ik wol.

J a n:

Kom strak mar wer, hear! (*Akke ôf.*)

9e TOANIEL.

J a n (*sjucht de wiksels nei.*)

In pak postwiksels! 't Giet bêst hjoed. Mar hwer is de keapman? (*Ropt*): Is de keapman foar? 't is sa healwei alven.

G r o u s t r a (*ropt*):

Ja, dêrmei! Skriûw mar adressen op 'e pakjes.

J a n (*skriuwt*):

Bêst keapman! (*Lêst*):
Mefrou de widdou Poat to Snits.
(*As 't opskreaun is*)
Jiffer Smid to Lekkum.

(*Wer in oare.*)

Majoor Habberniks to Dokkum.

(*As foaren.*)

Heine Flap to Nijehoarne.

(*As foaren.*)

Marijke Stamsma: Greate Gaest.

## 10de TOANIEL.

Groustra, mei de tsjinder.

Groustra:

Woll' jy nou mar by de doar stean gean en de ljue op 'e nûmmer binnen litte? Hja hawwe nûmmers.

Tsjinder:

Bêst, keapman!

Groustra:

Nou Jan, doch mar iepen!

Jan:

Kom keapman. (*Hij giet nei de doar, dy nei bûten liedt, en docht de skoattel er óf.*)

Groustra (*yn him sels*).)

In flinke feint, tige by de pinken. Hij begrypt dat alles fluch fen 'e hân moat; tiid is jild. It bestelde gau oan 'e man, da's de saek.

Jan:

Moat er iepen, keapman?

Groustra (*út it kantoar*):

Jonge ja! En dan de oare pakken strak nei 't spoar, hear!

Jan (*docht iepen. Min sjocht in partij folk stean.*)

Hou, hou, hwet! net sa blastich!

Tsjinder (*mei foars lûd*):

Né, net sa blastich, elts op syn bar.

Groustra:

Op 'e nùmmer ôf.

Tsjinder (*brimstig*):

Op 'e nûmmer ôf.

Jan:

Net mear as 5 tagelyk. Op 'e nûmmer óf, oars kinn' we 't net neikomme. (*As de fiif er op binne slút Jan de doar.*)

## 11de TOANIEL.

Hinke, Wikje, Skipper, Hiltsje en in Karreman komme op.

Hinke (*hwet âldmoaderig klaeid*):

Hwet lieten jy ús blau-bekje, Groustra! Foi ik fiel myn stappers hast net mear. Súver stikken iis, en sok ding foeget my mar stomme min; ik haw 't nou al neist jierren sa allerheisliksṭ mei de mage to redden, witje en dan sjit it er op slach wer hinne. (*Tsjin Jan*): Jou binne de feint fêst?

Jan (*bûcht for hjar*):

Dat hawwe jy redt, fryster!

Hinke (*jowt him n' dûst,*)

Hui ris baes, ik koe ek wol ris in troud wiif wêze net? Dat kinstou sa lyk net sjen, heite!

Jan

Men seit wol ris hwet, net? Wy moasten de maegpine ek wer kwyt.

Hiltsje (*klaeid as jongfaem.*)

Nou, hja hawwe my der foar de doar hast plat trjúwd, de siken besetten my by tiden, dat is sa wier as ik hjir stean.

Jan:

Sa'n trjúwerke der mat sa'n fleurige fotse neat fen witte, al dûrre it oan krysttiid ta.

H i l t s j e :

Sokke trjúwers bin'k net brek.

J a n :

Sokke net, seinen jy? . . . . Just! (*wiist op it lûkje*): Hjir sa folk, foar 't lûkje, en jild ôfpasse as 't kin.

G r o u s t r a :

Ja, hwent oars komme we er net troch.

J a n :

Né, oars komme we er net troch.

H i n k e :

Scil ik 5 pakjes, jongehear!

G r o u s t r a :

5 pakjes is *f* 12,50 (*jowt 5 pakjes.*) Segen mei 't goed!

H i n k e (*nimt de boel oan en docht it yn in slútkoer of spoarkoerke*):

Tankje! Jou segen mei 't jild! (*Wiist*): Ei, Ei! is dat de boppenein fen de man dy forlotte wirdt? Nou, nou! (*hja set de koer del en docht de hannen yn'e side*): Hwet in gnappe kearel, it hier sa kreas kjimd . . . . en in underkin fen komsa! . . . . Nou, nou! dy him snapt docht in hael. *Besjocht it tige*)

H i l t s j e :

Kin ik nou redt wirde, ho fier is 't?

Jan (*laket stil*):

Jonge ja mei alle soarten fen ljeafde.

G r o u s t r a :

Hat de jongfaem no. 2?

W i k j e (*gewoan klaeid tige foars*):

No. 2 haw ik. Ik earst! *Hja trjúwt Hiltsje oan 'e kant.*) Ik haw langer nôch bûten om klûmere.

Hiltsje (*forset hjar hwet*):

Ik wie er foar jou, hear! Ik bin mei de boat komd.

Wikje:

Dat kin my gjin donder skele, al wierstou mei de luchtbol hjir hinne strutsen, ik haw no. 2 en doch jou mar tiid!

Hiltsje:

Boe!! Hwet mient dat flarde, hjir sa op to spinnen!

Groustra (*brimstig, troch 't lûkje*):

No. 2 Asjebleaft!

Wikje:

Trije pakken!

Grouwstra (*jowt se*):

*f* 7.50.

Wikje (*ta 't knipke*):

Sa scil 't útkomme .... Nou haw 'k oars net as 4 ryksdaelders, ik kin 't net neier passe, jou kinne wol wer om jaen, fest? (*Hja leit 4 ryksdaelders op 't lûkje.*)

Groustra:

Dat kinn'we krekt passe; ien ryksdaelder stek jou mar wer yn'e bûsse; dan is de sack yn'e es.

Wikje

Heare jé, ja! ho kin me sa aekelige stom stean. (*Giet nei 't petret*): Hwer hinget ús maet? (*knikt in kear ef hwet*) Nou, net 'n ûngnappe feint .... mar fordomde greatsk liket er, hear! Hy set sa'n krop, ik wit net, sokke hearkes haw 'k it net op stean.

Jan (*tsjin Hiltsje*):

Nou kinn' jou rêdt wirde, jong faem. (*Hinke en Wikje prate stil en beare bij tiden mâl.*)

H i l t s j e (*lit Jan it no. sjen*).

Moai .... Ik ha no. 3 nou? (*Jan knikt*). Seis pakjes asjebleaft!

G r o u s t r a (*Yn 't kantoar, net foar 't lûk*):

In aerdig fanke! (*lûd*): Seis tagelyk, jongfaem? (*Hij seit stil hwet tsjin hjar, hja laket.*) Seis sein' jy, nou? 15 goune.

H i l t s j e:

Ja mynhear, mar 't Is net for my sels, moat jy tinke! Wy binne mei ús achten fen susters, ef twa healsústers sa to sizzen. Twa fen myn susters hawwe drok forkearing, dat wirdt to Maeije trouwen, as er neat ûnder komt. Us heit is for de 2de kear troud; ik bin ien fen syn earste frou, sjochje! Myn mem wie in berns-bern fen Greate Wopke dy scil jou wol ris neamen heard hawwe. Hy hat nou al jierren wei wêstfen sels, mar hy wie oars wiid en siid bekind, hij mastere by syn libben folle oer de fyk. Ik wit net as mynhear de fyk wol ris hawn hat, mar der wie hy in hiele prefester yn, rounom kamen de minsken wei, ik haw ús mem er wol ris oer heard. Rounom! Dat wie út Gelderlân, út Prússen, út Jeroope, ja, wich-en-de-wear. In ôfgryslike knappe kearel moat dat west hawwe, dan witte de ljue nou langer fen neat. Myn heit is skrjuwer op in kantoar, en nou sei er sa: dat moat er mar oan weage wirde, men kin net witte ho in dûbbeltsje rôlje kin ....

G r o u s t r a:

As 't op 'e kant komt. Just. In tige wize slach fen jimm' heit. Hjir sa, ljeave faem. (*Hja laket.*)

H i l t s j e:

Moai sa. Hjir is in kladsje fen 10 en twa ryksdaelders.

G r o u s t r a:

Yn oarder hear! Ho hietten jou ek wer, seinen jy?

H i l t s j e :

Ik hjit Hiltsje, mar ús Jiffers neame my altyd Hillegonda. Ik wenje bij de aptheker. Us jiffers seinen: Hiltsje dat wie sa boerig. Ik hoef den oars net to tsjinjen, mar men wirdt er faek net minder fen. (*Wiist nei it petret*). Is dat de jongfeint der 't om giet, ja?

G r o u s t r a :

Dat is him, dat is to sizzen, de helte.

H i l t s j e : (*laket*):

Nou, sa wiis bin'k ek wol; mei dat skilderijke koe min neat opjeie, mar 't liket in flinke feint sa op 't eag. (*Hja beknoapet de pakjes yn in reade doek.*)

J a n (*tsjin de frouljue*):

Nou disse doar mar út, frouljue!

(*De frouljue ta de syddoar út.*)

12de TOANIEL.

G r o u s t r a :

Nou, sa'n heit moat er ek troch slaen. Ljeave deugd, 8 frouljue!! Hwa is nou oan 'e bar?

S k i p p e r :

Ikke, asjebleaft!! 71 pakjes ....

G r o u s t r a (*forheard*):

Ho folle, seinen jy?

S k i p p e r :

71 ....

G r o u s t r a :

Hawwe jou sa folle frouljue oan hûs?

S k i p p e r :

Hear dy nou! Kin 't ek ófgriselyker?
Divel né, dat woe 'k net graech, dat wie hast op syn Salomo's. Né, ik bin skipper op Snits. As 't

mar mear bekind is, dan scil ik noch folle mear by jou wei helje; der yn Snits rinne noch by de bulte om, dy noadig oan kant moatte.

G r o u s t r a :

Tink jou er sa oer?

S k i p p e r :

Ei né! in grapke er oer hinne, dat is skippers aerd, moat je tinke.

G r o u s t r a :

Mar ho scil jou yn'e goedigheid 71 pakjes sjouwe?

S k i p p e r (*lit in greate baelsek sjen*):

Hjir sa man, stil mar! ik scil er my wol mei redde. In skipper is nea forlegen, moat jy tinke! . . . .

G r o u s t r a :

Jan!

J a n :

Hjir sa, keapman!

G r o u s t r a :

Tel ris 71 pakjes yn dy matsek (*rekkent*): Dit wirdt hwet. 71 kear 2,50 is . . . . *f* 177,50. Sjoch je wol? (*Jan telt fluch in partij pakjes yn 'e sek.*)

J a n :

Nou, nou, der jinsen binne feinten to min hear! der wie faeks wol in slach to slaen, ien mei modder oan 'e kloet.

S k i p p e r (*telt jild út*):

160 goune mei *f* 17.50! Scoe 't sa net útkomme? Nou, ho stiet it, sjit er net hwet oer for de skipper? . . . . Ik moat mar mei de doar yn hûs falle, sa is skippers aerd, moat jy tinke. En in foaike dat is sahwet de wizansje, net?

G r o u s t r a :

Siker man, siker: Hjir hawwe jou ek in pak. (*Hy nimt in pak.*)

S k i p p e r :

O divel né, dêr haw 'k for gjin botsen oan. Jow my dan ljeaver in pear kwartsjes. Ik siz sa 'k er oer tink, dat is skippers aerd, moat jy tinke .... Sa'n pak, né hear.

G r o u s t r a (*for him sels*) :

Dy is net efter op! (*Lûd*) : Der hawwe jou in goune.

S k i p p e r :

Al klear ! .... Tankje wol ! (*Nimt de sek op 'e nekke en wiist op it petret*): Der hawwe jy de taeiman, ja ?

J a n :

Ja, skipper.

S k i p p e r :

Nou, dat flut er al lâns. In stevige kearel .... in besten ien yn'e line. Nou, ajuus ! (*ôf.*)

13de TOANIEL.

G r o u s t r a :

Noù no. 5.

K a r r e m a n :

Hjir sa no. 5.

G r o u s t r a :

Ho folle jou ?

K a r r e m a n :

Ja, stil ris ! .... Twa for de dochters fen 'e bakker . .

G r o u s t r a :

Twa pakken, Jan !

Jan (*fluch*) :

Al klear ....

G r o u s t r a :

Hwa binn' jou ?

K a r r e m a n (*tige los*):

Heare jé! ho haw 'k it nou, kinn' jou my net? Hâns! Hâns karreman sizze de ljue dan .... Hâns fen Jurjen en Ael .... Jurjen fisker .... jou hawwe ús heit dochs wol kind .... sa'n lyts dûbel keareltsje? Ik wenje by de oaljemounle .... ik ryd mei de karre op Wolvegea.

G r o u s t r a:

Ja wol! .... Just! Né, nou kin 'k jou wol, en jou folk haw'k skoan kind. Ja! .... Twa pakken is *f* 5,00.

K a r r e m a n: (*jowt jild*):

Asjebleaft! .... Sa wie't krekt .... Ja .... mar, hark ris, ik flap it er sa mar út, mar de fammen wolle 't sa mar net oan 'e greate klok hawwe, begrypje?

G r o u s t r a:

Wy kinne swije, man ....

K a r r e m a n:

Akkoard! .... Nou noch ien .... ik moat de boel hwet útenoar halde, fetsje jy?

G r o u s t r a:

Ek for de bakkers-dochters?

K a r r e m a n:

Né, for de domenij syn húshâldster; mar yn fortrouwen, hear!

J a n:

Wy kinne swije, man!

G r o u s t r a (*jowt in pak*):

Dat is bekind.

K a r r e m a n (*klapt de ryksdaelder op 't lúkje*):

Al klear .... (*nimt de pet ôf*): Nou, de segen. (*ôf*)

## 14de TAONIEL.

G r o u s t r a (*Tsjin Jan*):

Nou mar wer 5 man, Jan!

A k k e:

In wirdtsje, keapman, yn fortrouwen?

J a n (*to mûk tsjin Akke*):

Moat er noch in ryksdaelder oan weage wirde?

A k k e:

Ik praet tsjin de keapman.

G r o u s t r a (*tsjin Jan*):

Gjin folk foart! Jan, sjoch ris effen hokker waer as 't is. (*tsjin de tsjinder*): Gean jou mar efkes hjir yn myn keamer. (*De tsjinder troch 't kantoar ôf.*)

J a n (*ôf*):

Mei alle soarten, keapman!

## 15de TOANIEL.

A k k e:

Ja sjoch! Ik haw Antsje bepraet om ek ris to lotsjen, en nou mat ik noch in pakje hawwe; hjir îs 't jild.

G r o u s t r a (*scil fluch in pak nimme*)

Moai .... wachtsje ris effen .... dat pak .... der ... sit en fet plak op, mar hjir haw ik ien .... (*siket drok*) dat is skjin as sulver .... (*siket*) heare jé, hwer is dat pakje? .... Hjir hie 'k it set, hwer divel is dat (*al mear en mear forlegen*) Nou .... de skipper het 't yn pakt.

A k k e:

Is 't net yn'e es?

G r o u s t r a (*siket*):

Wei hear!

A k k e :

Is er hwet wei, keapman?

G r o u s t r a :

Né, neat! . . . . myn pinne . . . .

A k k e *kipet* (*troch 't lûk*) :

Efter 't ear, keapman! efter 't rjuchter ear.

G r o u s t r a :

O ja, moai! (*jowt in pak*): Hjir sa!

A k ke :

Yn oarder, hear! (*ôf*).

16de TOANIEL.

G r o u s t r a (*siket*) :

Jonge, jonge it hiele pak foart . . . . divels is 't!

17de TOANIEL.

J a n (*komt op en ropt de tsjinder*)

„Kom hjir mar Bouke". Nou keapman. 't kin wol reine, en ek wol droech bliûwe, sa stiet de loft.

G r o u s t r a (*Yn him sels*) :

Hwet maelt my de loft? . . . . Dit is mis, hear!

J a n :

Ei ja, mar keapman, ik bin ek in brea-profeet.

G r o u s t r a (*siket*) :

Divels noch ta ik bin forlotte.

J a n :

Moatte hja mar komme?

G r o u s t r a : *(mei in sucht)* :

Ja to mar. *(De tsjinder giet by de doar. Jan docht de doar los.)*

Groustra:

'τ Is foart, hear! Jonge, jonge hwer kom ik to lanne.

Jan (*docht iepen, it folk komt wyld op; hja roppe om pakjes: twa . . . 5 . . . en sa. Jan en de tsjinder under 'e foetten.)*

Groustra: *rînt hinne en wer.*)

O! Ik bin forlotte, ik bin forlotte!

IT SKERM FALT.

---

# Oarde Utkomste.

---

1ste TOANIEL.

*Groustra zit by de tafel, mei de doek yn'e hân en dy hân oan 'e holle. Jan stiet by him; dy hat in blau each.*

Jan (*Meilijend*):

Keapman!

Groustra:

Nou, hwet is 't wer?

Jan:

Nim my net kwalyk, keapman, mar it giet myn forstân to boppe, ho de keapman yn in slingerslach sa fen 't hynder is. Juster wie 't allegjearre fleurich en wol. en nou sit je er hinne as in sike hin. 't Is wier, dat folk kaem er juster raer ynfleanen, en er binne ús forskate pakken ûntboksele, mar der is oars genôch ynbard. En sjoch my ris, mei myn blaue knikker, it is gjin each gelyk. Dat beest fen in frommis, ik haw noch de divel yn as ik er om tink. Hja sloech my flak foar den gével, dat it fjûr my út it each spatte.

Groustra:

It begreatet my om dy; dou sjochst er mâl ût, mar dat is in ding. dat bettert wer mei de tiid.

Jan:

Kom keapman, de holle er by en gjin ge-eamel mear oer dy pakken; der binne genôch oan 'e man. . . . . Hofolle is 't al? (*Hij nimt in pompier*) 6300. Elts fen *f* 2.50 't Is in hiele slompe jild.

G r o u s t r a :

Och Jan, dat is 't net dat my sa tsjin 't boarst is, mar de bon is op sjou wiste, en de himel wit yn hwet hannen as ik fallen bin.

J a n : (*forwûndere.*)

Hwet seit de keapman dêr? Ho wit de keapman dat er foart is? (*yn him sels*): Nou! nou! âlde tante hat goed sjoen, dit spul stjonkt. (*Lûd*) Witt' jou dan hwa de bon . . . .

G r o u s t r a : (*heftig*).

Der sit him de knoap . . . . Jonge, hie 'k mar better op . . . . e . . . .

J a n : (*mei haest*).

Oppast, woen' jy sizze ? . . . . Keapman, keapman, nim it my net kwea, mar nou twifelje 'k oan 'e moard, hear! Hjir scoe in ribbe út snijd wirde . . . . Kom, dis mar op, ik haw 't nou dochs al yn 'e lampe . . . . Wy binne togjearre . . . . In bytsje oan 't knoeien west, ho is 't?

G r o u s t r a : (*yn him sels*).

Hy begrypt it. (*Lûd*) Nou ja, ik scil it dy mar sizze : ik hie it pak mei de bon apart lein, om it yn hannen to bringen fen . . . . e . . . .

J a n : (*hastig*).

En 't is mislearre ? . . . . Dit hie 'k net tocht, dat moat ik sizze . . . . Akke hie wol gelyk dat . . . . mar 't is net oars.

G r o u s t r a :

Hwette ! ? . . . . Akke, tochte dy . . . .

J a n :

't Is bard . . . . mar 't falt my ôf fen jou, keapman . . . . Earlik dûrret it langst, 'k hie it mar oan 't lot oerlitten, hwa wit ?

G r o u s t r a :

Hâld op mei dyn sedepreken, 't is al mâl genôch dat de bon foart is, en ik net wit hwer dy is.

J a n :

't Kin bêst beslaen dat de keapman nou mei in âld rimpelig . . . . giel . . . nyskjirrig fel opskipe sit.

G r o u s t r a : *(giet opstean)*.

Kin 't ek ôfgryslyker? . . . . Mar ik nim gjin âld wiif . . . . dan ljeaver de 5000 goune nei de moanne.

J a n :

As hjir nou sa 'n giele, rimpelige fotse oansjonwen komt, dan gûl ik moard en brân.

G r o u s t r a :

Dan jow ik de 5000 goune.

J a n :

Ja ! ! as hja hjar dêrmei ôfskypje litte wol. Mar tink er om, dat in bulte âlde knappers wol graech 5000 goune tajaen wolle, eft hja in flinke kearel mei op 'e koai krije kinne.

G r o u s t r a :

Ik haw die adfertinsje net goed opmakke, ik hie in slach om 'e earmtakke hâlde moatten. Der stiet nou, dat it fen hjar ôfhinget, as hja my nimt ef de 5000 goune.

J a n :

In mislik gefâl. 't Sjocht er beroerd út, dat is mar sa! Mar gjin soargen foar de tiid, 't spyt my, mar 't is eigentlyk fortsjinne lean. *(Er wirdt skille.)*

G r o u s t r a :

Der wirdt skille, sjoch ris !

*(Jan docht de doar op, de postrinder komt op :)*

2de TOANIEL.

P o s t r i n d e r:

Fjouwer brieven, net frankearre. Dat is 40 cinten en in brievekaert.

J a n:

40 Cinten, keapman?!

G r o u s t r a (*betellet.*)

Hwet al lomperts fen minsken: net-frankearre brieven to stjûren. (*Postrinder ôf.*)

3de TOANIEL.

J a n:

Fêst wer oanfraech om pakken.

G r o u s t r a (*docht de brieven los ên lêst er yn*:) Skandalig .... troch alles hinne gemien .... Hear ris (*lêst*:)

„*Minhear!*

It my tastjûrde pak is gjin stoater wirdig. Jou binne in greate ôfsetter, in trochtrape dogeneat .... .... dy smoarge pomade is klearebar skieppesmoar .... de âldekolonje is wetter mei jenever, en de doekspjelde en dy fladden yn 'e earen, keapet men op 'e kroade for 'n dûbeltsje. Ik scil jou namme útkraeie .... de bon wie er net yn, allegjearre draeierij mei dat smoarge pak.

LOLTSJE MANSIIK."

J a n (*yn him sels*:)

Dy woe de bon ek hawwe. (*Lûd*:) Hwet en brutale brief, net?

G r o u s t r a: (*lêst wer en oare brief*:)

„*Greatte skobbert!!!*

(*Praetende*:) Dat set noch moaier yn. (*lêst*:) „De bon wie net yn myn pak. Dy rommel dy

er yn wie, is in spiltsje fen neat, stjûr op slach myn jild werom, en oars scil ik dy neiride.

FRIETSEN SNIP."

Jan:

Ljeave gunst, dy doar 't oan, hear! Dat wie *myn* snip net, hear! .... Mar hwet en langst nei de bon, hen?

Groustra:

Ik kin my sels dochs net oan alle frouljue jaen, dy in pak nomd hawwe?

Jan (*scil de boel nimme:*)

Ik barn de oaren mar op; dy smoarge brieven, men wirdt er mar beroerd fen.

Groustra (*wart him ôf*·)

Hou, hou! Né ik wol witte hwet er yn stiet. (*lêst wer*)

„*Mynhear!*

As jou my it pak stjûre mei de bon er yn for in man, dan scil ik jou tûzen goune yn 'e han telle' ik scil swije as in deade baerg.

Jan:

Nou dy is er ek oan ta hear! gnap .... rejael.

Groustra:

Ho krijt sa'n skepsel 't yn 'e kop.

Jan:

Ja .... a .... a .... a!! mar tink er om, it giet om in man, en sa lang er libben is, is er hope tinke hja.

Groustra (*lêst de brievekaert.*)

O! ljeave tryn!!

J a n :

Is 't noch moaier?

G r o u s t r a (*lêst*:)

„*Mehear!*

Myn dochter hat de bon snapt, jou binn' in reslútte kearel, dat kin men sjen, de saek is earlik tagien."

J a n :

't Is al mâl; dy fynt it earlik omdat de bon er yn is; as er nou yn alle pakken mar hwet wie dan raesde elts fen earlik .... hwet strampelt er al raer folk ûnder 'e sinne.

G r o u s t r a : (*lêst.*)

„Moarn komme wy om ris to sjen ho de stalle yn 'e foarke stiet, om twa ûre hinne.

HEINE FLAP."

G r o u s t r a :

Om twa ûre hinne, ljeave gunst, dan kinne hja op slach wol komme.

J a n :

Heine Flap hie 'k tocht, krastus! hwet in ôfgryslike namme; dan komt de keapman noch yn'e flappersfamylje .... mar dat pak haw ik forstjûrd nei Nijehoarne is 't sa net?

G r o u s t r a : (*lêst.*)

Krekt Nijehoarne! (*mei gebear*) O! ... Nijehoarne hwet komt my oer. Ik meitsje dat ik foart kom (*de hannen omheech.*) O Nijehoarne, hwet pleagest dou my. (*hy scil ôf.*)

J a n :

Né, né, sjoch earst ris hwet stik goed as 't is, sjen kost neat, dy flappersfamylje kin wol hiel fornaem folk wèze, hwa wit.

G r o u s t r a (*forslein*)

Jan, Jan, wolst wol leauwe, dat ik in fieling haw, as ien dy libben wei strûpt wirde mat? . . . O Nijehoarne! hwet setstou my in krone op 'e holle.

J a n:

Ik kin er net oer prate, ik bin nea strûpt.

4de TOANIEL.

A k k e:

Is de keapman hjir?

G r o u s t r a:

Hwet is er nou wer?

A k k e:

Mei ik jou effen allinne sprekke?

G r o u s t r a:

Mei plesier . . . . Jan, sjoch ris yn 't waer! *(yn him sels:)* O Nijehoarne, dit wirdt hwet.

*(Jan ôf.)*

5de TOANIEL.

A k k e: *(giet sitten.)*

Ja keapman, 't is eigentlik en fiis gefal, mar ik moat jou doch effen lestig wêze.

G r o u s t r a:

Gean jou gong, Akke.

A k k e:

Myn nicht Antsje is en aerig, oannimlik, bijderhand, gnap jongfaem, eptich fen lea, en wangen as roazen; dat wie sa to sizzen, krekt in wyfke for jou, Keapman! hja mei jou skoan lije, en wol de stap wol weagje, sa folle haw 'k wol sketten, mar sjoch je . . .

G r o u s t r a *(hastig.)*

Nou? Fjirder!

A k k e :

Hja hat gjin sint te kommedjearjen sjoch je! gjin reade sint, en zonder jild .... iten en drinken mat er wêze ...... hûshier ...... branje ...... lêsten en mear fen dy beroerde dingen. Nou tocht ik sa .... myn nicht scil my wol oerlibje .... en ik haw altyd tige súnig west, dat .... e ....

G r o u s t r a :

Fjirder.

A k k e :

'tIs my eigentlik to mâl, mar .... e ....

G r o u s t r a :

Sprek mar frij op, Akke.

A k k e :

Ja sjoch je keapman, stellen en moardsjen is forkeard, dat lit myn gewisse net ta, hwent al siz ik it sels, ik bin hwet oan 'e stive kant, in kromke ottedoks, mar oars kin 't wol hwet lij'e ..... om nou mar rjucht for de sloffe út to kommen, wy koe'n elkoar wol hwet yn 'e hân arbeidsje, sjoch je, myn nicht hâldt in ôfgryslik bulte fen jou.

G r o u s t r a :

Ik begryp it net.

A k k e :

It lot keapman! de bonne, dy kin jimme beide lokkig meitsje. Wit je hwet, jow my it pakje dêr de bon yn sit, ik jow it oan Antsje, jou krij'e in wiif, en in gnap wiif ek .... mei in hert dat klinkt as in klok ..... as wy it him sa lappe dan kraeit er gjin hoanne nei.

G r o u s t r a (*jowt hjar de brievekaert.*)

'tIs to let Akke .... to let .... de bon is al foun.

Akke (*slacht de hannen ynenoar* :)

Hjir is gjin ried ta; al foun? . . . . is dit de lokkige? (*hja wiist op 'e brievekaert.*)

Groustra:

Ik kin 't minske net, misskien, in âld ougryslik trommis . . . . hienen je er mar earder mei oankomd, Akke, dan hiene jy my en bult lijen besparre,

Akke:

Mar hark ris, keapman, dan wisten jou ek wol hwer dat ding yn siet, hear!

Groustra:

Dat is to sizzen, ik scoe faek, . . . . mar ho scoe 'k dat witte.

Akke:

Kom, kom, dis mar op, it pakje wie mirken . . . . en . . . .

Groustra:

Nou ja, rounút, et pak lei appart ûnder myn lesner, om it oan Antsje to jaen as dy ien naem, mar 't is midden de oaren foart rekke.

Akke (*slacht mei gebear de hannen yn elkoar, mei de doek by tiden foar eagen* :) Och hearinkjes! ik haw mei 't ôfnimmen de pakken troch 'n oar reage . . . . en . . . . do . . . . O . . . . fij!

Groustra (*lilk* :)

Minske! hwet hawwe je dien, hwet haww je útfierd?

Akke:

Gunst keapman, ho koe ik witte . . . .

Groustra:

Hie de hannen mar thús hâlden mei dat divelske himmeljen . . . . nijsgjirrig fel!

A k k e (*moeilik*).

Och keapman, forjou et my, et spyt my sa folle hjirren as ik op 'e holle haw .... ik scil 't nea wer dwaen, dat scil 'k net, wrachtjes net. Is er neat mear oan to dwaen?

G r o u s t r a: (*yn 'e war.*)

Né .... ja .... né .... ja stil ris .... mar né .... hui ris .... ja.

A k k e (*springt oerein.*)

Hwet dan? sprek op keapman! .... alles wol ik dwaen, al scil myn earizer ek foart.

6e TOANIEL.

(*Jan hastig op*:)

Keapman! keapman! dêr binne hja.

G r o u s t r a: (*forheard.*)

Hwa ju?

A k k e:

Hwa ....

J a n:

Nijehoarne 'n dy!

G r o u s t r a (*de hannen oan 'e holle*).

Och heare! ik wird noch steapel gek.

A k k e (*tsjin Jan.*)

Hwet hoannen jy?

J a n:

De keapman syn oansteande, mei de beide âlden er by.

G r o u s t r a:

Ja! Akke! ... hâld jimme se oan 'e praet ....

meitsje my mar swart . . . . fen alles . . . . in gemiene kearel . . . , in aep . . . . in beest . . . . in sûplap . . . . hja moat my net hawwe wolle . . . . tink om Antsje, Akke! (*er wirdt skelle.*)

Jan:

Der binne hja keapman . . . , hui ris, der stjit my hwet yn 'e kop: hald jou gek!

Groustra (*er wirdt wer lûd belle*)

Dat lap ik him . . . . help jimme my.
O! Nijehoarne, Nijehoarne! (*ôf.*)

Akke:

Wy scille ús best dwaen (*ôf*).

7de TOANIEL.

*Jan lit Heine, Lys en Griet yn. Heine is klaeid yn 't foerlekken, in klots op mei in kleppe, gleane knoopkes oan 'e halsdoek. Lys is klaeid mei jak en skoart, in kyps mei in bulte gleone blommen, in greate soarte boa om, in strieën redikûle yn 'e han. Griet draecht in bûnte jurk, stiif klaeid, opsichtige kipe, dy alle amerijen efter oer wipt, hja hat de knoppen fen in silveren earizer by de eagen, in opsichtige doekspjelde foar; hja is snûsterig. Heine, mei in greate griene parleplú ûnder 'e earm. Seit as er noch yn 'e doar stiet*: Wadsje mar tjirder, frouljue! *Tsjin Jan*:) Goeden dach!

Lys en Griet:

Ek goeden dach! . . . . Dach! . . .

Jan:

Hwet boadskip hiene jimme?

Heine:

Binne wy hjir torjuchte by mynhear Groustra, dy forlotte is, om sa mar to sizzen?

Jan:

Sa is 't hear.

Heine:

Moai, dan bistou syn feint faeks?

Jan:

Ja, ik tsjinje hjir.

Heine:

Allerbêst, jongfeint! .... Wolstou dan mar tsjin 'e baes sizze dat Heine Flap fen Nijehoarne er is, mei syn wiif en dochter, dy it lot woun hat?

Jan:

Ja .... mar de keapman is noch net by de hân.

Lys:

By de hân? .... Is er net by de hân?

Jan:

Né, frou!

Lys:

Nou, da's gjin donder, ús Griet is by de hân genoch .... dy doar er wêze, dat haw 'k dy to fortellen.

Griet (*laket laf*)

Nou!! mem dan, mem doar er wêze, hwet seit heit?

Jan:

Ja mar ik woe sizze, hy leit noch op 't nêst.

Heine:

Hwette! noch op 't nêst? Dat liegstou fêst.

L y s :

Sa'n loaie poep! Nou, dat scil Griet him wol yndruie as hja troud binne, en oars de boel er mar ôfhelje, dy lange sliepers haw 'k in fordomden mier oan.

G r i e t (*laket*)

Ja . . . . a . . . . dan helje ik de tekkens er óf, nou mem ?!!

H e i n e :

Nou, hwet stietst' der as in hikkepeal.
Jou dy ôf, en siz dat Heine Flap er is.

J a n :

Op slach, hear! (of.)

8ste TOANIEL.

*De oaren besjogge de boel. Lys roppet rounom oan om, Griet giet sitten, en yt út 'e bûse.*)

L y s (*by 't petret.*)

Divel, Heine! sjoch ris, hwet in gnappe manskop, net? In pronkstik! der bistou neat by.

H e i n e :

'n Gnappe kop . . . . dat hie 'k net tocht . . . . nou ûs Kike kin him wol belykje . . . . 't is en gnap pear, dat is mar sa.

Lys (*hompt Griet oan.*)

To ju! sjoch ris, hjir hinget de bopperein fen dyn kearel; hwet seist er fen, is 't net en gnappe feint?

G r i e t (*mei de mûle fol.*)

Hmm! nou . . . . hat mem noch mear apels?

L y s :

Ei fanke, hâld nou op, dou hest al in stik as

fjirtsjin hawn, dêrmei kroppeste as en bölle; dou moast dy nou hwet fornamer oanstelle en himmel foardwaen . . . , En fei dyn noas ris ôf . . . . to! hjir is myn doek wol (*hja giet ta de bûse.*)

G r i e t (*docht dat*:)

Ik haw sels wol in bûsdoek . . . . Och heare, hie 'k noch in apel!

H e i n e:

Hwet seist er fen Kike, is 't net in moaien kearel?

G r i e t:

In moaien, heit. ik haw wol sin oan him, hear!

L y s:

Ik bin dochs mar forflokte bliid, dat we sa'n pak nomd hawwe; as Griet er út is, dan hawwe in greaten iter minder. (*Tsjin Griet*:) Hald dy nou goed as er komt, en tige frjeunlik wêze, hwent nei dat ding to sjen liket it in forneam persoan . . . . Fei dy hwet om 'e mûle ju! *Hja besjocht de boel wer drok, kipet ris yn 't kantoar.*) In gnappe boel hjir, nou? 't Rûkt hjir sa skien.

G r i e t (*hat hjar ôffage.*)

Moat ik ek mei him frije as er komt?

H e i n e:

Sa op slach net, ju! . . . . Hy scil sels wol begjinne . . . . Stil! der komt hwa oan; dat scil him wol wêze . . . .
Witste nou noch hwetste sizze moaste, hest it goed ûnthalden?

L y s:

Dou wist wol: earst knikke fen sels.

G r i e t:

Ja wis! . . . .

Heine:

En dan? . . . . Stil! der is er.

Lys *(brimstig,)*

Rjucht op sitte, ju!

9de TOANIEL.

Jan:

De keapman komt op slach. Hawwe jimme de bon by jimme?

Heine:

Hwet bon mienste:

Jan:

As jimme de bon hawwe for de man,

Lys *(ta de koer.)*

Ei ja; dat pompierke mient er, Heine!
Wol wis, hawwe we dat,

Heine:

Hest dat ding?

Lys:

Hjir sa. *(Hja toant it, en docht it wer yn 'e koêr.)*

Jan *(wiisst op Griet.)*

Yn oarder! Dat is stellig de jongfaem net wier?

Lys:

Sa is 't! Hja hat de slach slein, man!
. . . . Bist ek troud? Né fèst?

Jan:

O né, frou!

Lys:

Né? Dat tocht ik al. Nou, hwet seiste fen myn fanke; dat liket net sa gek, wol?

Jan (*sködhollet.*)

Ungelokkig fanke.

Heine:

Hwet seiste dêr?

Jan:

Ei neat!

Lys:

Hark ris, dou moast net lige, dou prommelste dêr fen „ongelokkig fanke", dou kinste Heine Lys gjin earen oan 'e kop naeie, baes!

Griet:

Komt er nou hast, mem! Ik forlangje sa ûntsettend.

Lys (*giet sitten.*)

Fal sa lang del, Heine. Men scoe yen lam stean. (*Heine sit ek.*) In fiks folslein frommes, ús Kike nou? (*Tsjin Jan.*)

Jan (*yn him sels.*)

Ungelokkig bern.

Lys (*mei gebear!*)

Hearst et nou Heine? Der seit er 't wer.

Heine:

Hark ris feint! hwet praetste dêr fen ûngelokkig bern?"

Jan:

Ik? . . . . Neat . . . . 'n Ljeaf fanke, hear!

Lys:

Sa komst er net ôf, snaek! Hwerom beklagest dou ús Kike? Sprek op!

Heine:

Ja wis: hwerom? Is de keapman in forkearden ien?

Jan:

Wrachtig net, 't is en bêst man.

Lys (*wiist op Jan.*)

Dy kearel hâldt in slach om 'e earmtakke, Heine. Hjir stekt hwet efter.

Griet:

Hè! Mem! .... komt er hast?

Heine:

Sprek op ju! is de keapman in raren?

Jan:

Jonge né, mar mâlle driftich.

Lys:

Da's neat, dy boien waie wer oer; ús Griet boarst soms ek hast fen nidigens.

Heine:

Sûpt er soms genôch?

Jan:

Net mear as in oar .... 't Is jammer for 't fanke!

Lys:

Hwet is jammer? .... Dy loebes makket my ongerust, Heine!

10de TOANIEL.

G r o u s t r a (*bûcht deftig.*)

Mynhear Heine Flap?

H e i n e (*stiet op.*)

Dy bin ik.

Lys: (*Hja knikt; Griet sjocht net op, mar plúset oan 'n bâltsje. Lys hompt hjar to mûk oan.*) Griet, dêr is er .... Hâld dy hwet rjuchter op! .... To ju!

G r i e t (*sleau.*)

Hè! Mem!

L y s:

Ei nou ju, dêr is er ommes ....

G r i e t (*sjocht him oan en laket laf.*)

'n Gnappen kearel, hear!

G r o u s t r a:

Mynhear Flap! de bon jowt jou alle rjucht op my, ik bin de breageman.

H e i n e (*jowt him de hân.*)

Nou, ik bin wol mei de keap ynnomd; dit is myn dochter .... Kike, kom hjir ris. (*Lys untskûrt Griet lilk it bâltsje en docht dat yn 'e koêr.*)

G r o u s t r a:

Jongfaem, jou binne my fen herten wolkom, ik scil bliid wêze, as ik jou yn myn earmen slúte kin.

L y s b e t (*bits.*)

Hâld dy goed hear! Siz nou hwet ik dy sein haw.

G r i e t:

Och mem. siz mem it mar.

H e i n e :

To nou, Kike!

G r i e t :

Ik doar hast net, heit.

L y s :

To nou, Kike!

G r i e t (*hwet op Groustra ta.*)

Ik haw wol sin oan jou, ik scil tige for jou soargje. (*Tsjin Lys.*) Is 't nou goed, mem? (*Hja giet wer sitten.*

L y s (*tsjin Groustra.*)

Ik hie 't wol yn 'e mot, dat hja wol sin oan jou hie; jimme scille 't hiel wol skikke. Skielk mar gau togjerre oer 'e planke stappe . . . . Jimme kinne in hearlyk eintsje libben krije . . . . Binne je moai rom behúze, as ik freechje mei?

G r o u s t r a :

Hwet bedoelt frou Flap?

L y s :

Ja, sjoch je . . . . wy hawwe nou noch skoan ús brochjen, mar fen sels, men wirdt âlder, en Heine is soms mâlle krebintig. Ik woe mar sizze, as it pân ús dan faeks ris to swier wirdt, dan . . . . è sjochje . . . .

G r o u s t r a :

Allerbêst, frou Flap. Mar as de jongfaem gjin sinnigheid yn my hat, dan kin hja de 5000 goune ek nimme.

H e i n e (*tsjin Lys.*)

Rejael! . ! . . gnap! . . . . dat moat ik sizze, mar 't is better dat hja him nimt, wy wirde hjar oars dochs net kwyt. Sa lappe wy it him op it bêst.

G r i e t (*laket glaeien.*)

5000 goune! Noait hear! Ik haw ljeaver in man, dêr haw 'k al lang op longere.

L y s: (*glaeien tsjin Groustra, nimt him by de earm.*) Ho snedig, net?

G r o u s t r a:

Betink jou goed, fryster! 't Kin jou letter ris spite, jou binne nou noch frij.

G r i e t:

Binne jou dan in lilke kearel?

G r o u s t r a:

Dat net, mar ik moat mar bekinne, 't is wol skandlik, mar ik drink wol ris hwet ryklik.

G r i e t:

Nou, dat docht heit ek wol rys. Och hearinkjes, heît is sa faeks dronken, n't mem?

L y s (*lilk.*)

Hâld de smoel, ju!

G r o u s t r a:

Ik bin heislike driftig, dan slach ik alles koart en klien by tiden.

J a n:

Ja, sjoch myn blau each mar ris.

H e i n e:

Nou, dat scil Griet him wol fortelle.

G r i e t:

Dat kin my neat skele, ik mei jou wol lije.

L y s: (*tsjin Heine.*)

Dat is neat, as er slacht, dan binne wy er ek noch . . . . Hwet seistou, Heine?

J a n : (*tsjin Heine.*)

Hy kin 't net altyd helpe, 't is benaud.

H e i n e : (*wiist op syn holle.*)

Hwet mienste jû! . . . . dochs net?

J a n :

As de blêdden falle, is 't op 't slimst.

G r o u s t r a :

De holle rint my wol ris troch.

L y s

Dat sit yn 't bloed, jû! Nou en dan hwet krimmetaet dan saksjearret it wer.

Wy binne skoan mei jou pak ynnomd. Hwet hawwe wy lekker fen jou kelonje rûkt, en 'e sjippe . . . sa geurich! it hiele hûs rukt er fen. (*Hja wiist op Griet:*) En sjoch hjir ris, de knoppen al yn 'e earen, en de doekspjelde al foar, hja is in hiele jiffer wirden . . . . Dy prommenade, der kinne wy ljue neat mei . . . . ja, 't wie bêst, sa net; mar dat hawwe wy mar midden 't skoensmoar raend.

G r o u s t r a :

Mar 5000 goune, tink er om Frou Flap, dat is in moai stik jild.

G r i e t (*laket*)

Ja, mar 'k haw jou ljeaver.

H e i n e : (*tsjin Lys.*)

Dy feint praet dat him by tiden de plasse mealt.

L y s :

Dat falt er min yn, jû! der is Griet ek mei oanhelle. Mar dan binne hja oan elkoar weage.

G r o u s t r a (*yn him sels:*)

Ho red ik it? Kom, it moat mar wêze. (*Hy begjint to dwiiljen, de oaren sjogge freamd op.*) O Nijehoarne! . . . . O . . . . myn silveren (*mei de hannen utspraet.*)

G r i e t (*fljucht op him ta.*)

Der hast my, jû!

G r o u s t r a (*stjit hjâr ôf*).

O! wei, wei, ôfgryslik geraemte.

L y s (*opsteande, lilk.*)

Geraemte, hwet is my dat? .... Dy kearel is steapel .... Geraemte?

G r o u s t r a (*sjongt.*)

„Dat giet nei den bosk ta, swiete ljeave Gerritsje!"

L y s (*hompt Heine oan.*)

Heare divel, Heine! Sjoch him nou ris!

G r o u s t r a (*sjongt.*)

„Dit is nou, en dit is nou, en dit is nou for 't lêste!
Alde wiven doge net; de jongen binn' de bêste!"

H e i n e (*haldt him de hân for de mûle:*) Hwet scille we nou hawwe?

G r o u s t r a (*deftig*)

Ealde fader, naderje my net! Jou hân barnt, jou eagen deadsje. (*Hij nimt Heine de klots ôf.*)

H e i n e (*set him wer op:*)

Bliuw my fen myn klots ôf, heite!

L y s (*tsjin Heine.*)

Divel Heine, hy het it in bulte slimmer as ús Griet, hear!

G r o u s t r a (*bekomt, faget mei de doek it swit fen 'e holle.*) Hwer bin 'k? .... O ja, nou wit ik it wer .... Jan, bring drank! .... ik moat de breid ûnthelje. (*Tsjin Heine:*) Ik bin sénúwachtig, mar da's neat.

J a n (*tsjin Lys.*)

Sa is er nou om in hoart. (*ôf*)

## 11de TOANIEL.

Heine:

't Is slim hear! .... In rear spul.

Lys (*hâldt him et snúf-doaske ta.*)

Is 't nou wer hwet ôfsakke?
Hjir sa, snúf ris!

Groustra (*rûkt effen.*)

Allinne mar hwet sénúwachtig.

Lys (*tsjin Groustra geheimsinnig.*)

As je mar ienkear troud binne ju! 't Giet wol foarby. Us Griet hat ek wol ris fen dy merakels, ek op 'e simmels en dan stivigheid er mei ûnder. Mar dan geane wy mar hinne en kletse hjar in amer fol wetter oer 'e hûd.

Groustra (*yn him sels.*)

Brrr! In moaie takomst. (*Lûd.*) Geane je net by my sitten, jongfaem?

Griet:

Né hear! ik wird bang fen jôu!

Lys (*tsjin Griet.*)

Ei to ju! hy scil dy net trochslokke. (*Tsjin Groustra:*) Hja is hwet mijend moat je tinke, dat haw ik hjar ek altyd foarhalden, mar yn 't foarige spande 't dan wol ris. Ik siz 't jou, dat wy drokte hienen do hja sa'n opslûpen fanke wie .... Heine hat hjar wol soald, dat de bonken piepen, mar nea krimp jaen. .... Sa'n strop net? Jou scoenen sizze.

Groustra:

Hawwe jou mear sokke fammen, frou Flap?

Lys:

Ei né ju! Hja binne mar mei hjar beiden, hja en ús Harke; der is in fanke twisken wei, de jonge wirdt, as wy de 4de Meart belibje, 14 jier. Us Harke is nou by de boer to kouehoeden, hja moatte dan op 't lêst ek hwet leare, is 't sa net? 't Is in jonge as in dyk. Heine sei oars: hy is for soldaet yn 'e widze lein, hwent flokke, man! it is súver in merakel. Der sit in kop op! .... hy hat alles daedlik ûnder slach: dat is: skjipmelken .... hoasstopje, dat is fraechopsizzen .... en hamonika spylje! (*mei gebear:*) Nou, syn likens moat er yette komme. Dat stik fen de „gruwelijke moord" op 'e Like, wol man, it giet er my soms kâld fen by de rêch del .... En dan sa wûnderlike handich, moat je tinke .... Dat fljocht sa op 't stuit mar fen it earste op it saunde ferske, dat it him neat is. In wûnder is 't.

Groustra:

Dan moast sa'n Harke al heger op west hawwe.

Lys:

Wis moast er dat. It is sûnde en skande, der koe in prefester út groeid hawwe.

12de TOANIEL.

Jan: (*mei de flesse mei reade drank, sûker en 4 romers op blêd.*)

Asjebleaft, Keapman.

Groustra:

Moai Jan! Skink mar ris yn.

Jan: *hat in servet oer de earm en scil de glêzen hwet neisjen.*)

Lys:

Ei ju! pomp mar yn .... Sa'n gepoepel binne wy ljue net wend, mast tinke.

G r o u s t r a :

Ho is 't frou Flap, wolle jimme ek hwet brûke? Scil de faem ek hwet iten opsette?

H e i n e :

Nou ! ! ?

L y s :

Perfoast net! Jou meitsje 't jou al to drok, de dei is noch lang, dat kin allegjearre noch wol barre.

G r i e t :

Hea mem! ik mocht wol in timke ....

L y s : (*tsjin Griet allinne.*)

Skammest dy net, greate fretter? (*Tsjin Groustra:*) Wy hawwe ús thús fen 'e moarn earst goed forsjoen, dat siz ik jou. Jou matte tinke dat wy ús skiep foar in dei twa forlern hawwe.

G r i e t : (*moeilik, hast skriemende.*)

Och ja, dat stumper! (*Mei de doek for 'e eagen.*)

G r o u s t r a (*mei bilangstelling.*)

Wird je ûnpaslik, jongfaem?

L y s :

Ei né, mar hja nimt hjar dat sa nei. Hja en 't skiep hingen oanenoar as kladden, As hja mar rôp, dan wier 't op slach ....

G r i e t (*lûd en sleau.*)

Bééé ! ....

L y s :

Ja, dat wie sa mâl, Heine foun it dea, op 'e kop yn 'e sleat. Nou ha wy in dei mennich smuld, dat siz ik jou .... In stik flêsk op 'e tafel as de fornaemste boarger .... Ja, ik siz 't jou, dat stiet er by .... Jou scoene jou wol formeitsje oan ús tafel .... Wy hienen fen 'e moarn earst hwet opbretsjes hawn,

mei noch hwet fen 't skiep er by .... fen 'e halsknoarre .... fette spillen moat je tinke, dat leit moai dreech.

G r o u s t r a:

Dat begryp ik. (*Tsjin Griet.*) Binne jou bang for my, jongfaem? (*Nimt it glês, hja drinke.*) Nou Flap en Frou, op jimme dochter.

J a n (*tsjin Heine*)

Pas op, dat er net mear kriget as ien, hwent dan is er gjin hûs mei him to hâlden. Hy hat ek sjitterij yn hûs.

H e i n e (*tsjin Lijs, geheimsinnig.*)

Wy moasten de 5000 goune mar stil ynpakke; dy kearel is sa raer!

L y s (*ek geheimsinnig.*)

Hwer bliuwe wy dan mei Griet?

H e i n e:

For 5000 goune kinne we by ús ek wol en fetsoenlik kearel opskoppe.

G r o u s t r a: (*mei de hannen omheech.*) Der komme se wer! (*Sjocht omheech.*) Geesten út de foartiid .... O skoandere maegden (*de oaren sjogge 'n oar oan*) jimme winke my sa frjeunlik, (*mei forheffing fen stemme:*) Ja, ik kom!

G r i e t (*sleau.*)

Jakkes mem, hwet docht er 't mâl!

G r o u s t r a (*stiet op.*)

O! ontwyk my net, befallige jongfaem! *Hy sjongt sacht en treurig*:

As it sweltsje ús forlit,
En de blom hjar toai forlit....
(*Yn ienen oarsom, loftig en wyld:*)

Ik siz er fen Jaep, ik siz er fen Jaep, ik siz er fen Jaep, stean stil!

L y s (*benaud.*)

Donder Heine, dy fint is poer.... To Griet, siz datst him net hawwe wolste, hearste!

13de TOANIEL.

A k k e:

Dach folk! *forheard*:) Keapman, Keapman!

G r o u s t r a: (*sjocht omheech*:)

Hwa ropt mij? O Godlike Antsje!

L y s (*tsjin Akke*:)

Hwa hat er nou wer bij de kop?

A k k e:

Ja frou, it is hwet. Hy neamt myn nicht, wytje! dat stumper hat er sitte litten om jou dochter to nimmen. (*Tsjin Groustra*:) 't Scil ienkear op jou siele barne, man! as je in oaren nimme.

G r o u s t r a:

't Lot seit net oars.

H e i n e:

Heste in faem sitte litten? Dat is foech;.... nim hjar dan.

L y s (*tsjin Griet*:)

Siz datst him net hawwe wolste, to ju!

G r i e t:

Ik wol him *wol* hawwe mem, ik *wol* in man hawwe.

H e i n e: (*tsjin Groustra.*)

Hear ris man! jou binne eigentlik gjin skop for 't efterst wirdig.

J a n: (*tsjin Heine.*)

Jou dogge in wize slach as je 't jild nimme, man!

H e i n e :

Dat sjoch ik nou ek wol. *(Tsjin Groustra.)* Myn dochter wol jou net hawwe, it liket hjar sa folle as fleanen; hja nimt de 5000 goune. Myn fanke is fiersten to goed for jou.

G r i e t :

Né heit, ik haw him sels ljeaver.

L y s *(foars.)*

Niks er fen, dou krigest him net. 't Is út *(tsjin Heine.)* Der moat mar trochboun wirde, Heine! Wit je hwet Groustra? jow hjar de 5000 goune, den strike wy nei Nijehoarne yn, en jou kinne dat oare frommis troue, dan dogge je gnap. *(Hja jout Griet it bâltsje.)*

A k k e :

O ja keapman, tink om dat stumper.

G r o u s t r a :

Né, né, it lot hat ît sein, ik nim Grytsje Flap!... Jou scille my for altyd tahearre ljeaf fanke! *(Hy nimt hjar by de hân, mar stjit dy ek fluch wer ôf.)* O! ba! in pöd, in kâlde pöd, hu!! Ofgryselik! *Nimt de holle yn e hannen.)* O myn holle!

G r i e t *(sleau.)*

Harre jakkes, mem, nou seit er wer dat ik en pöd bin.

L y s :

Kom hjir mar, skat! *(Griet skikt oan.)*

G r o u s t r a :

O, ûntwyk my net, befallig byld!.... O Antsje.... myn binnenste barnt my....ja, ik haw jou ljeaf!

A k k e *(tsjin Lys.)*

Hear je wol? der hie er 't wer oer myn nicht.

H e i n e *(tsjin Lys.)*

Wy moatte hjir wei, 't kin noch wol helle slimmer wirde.

L y s *(tsjin Groustra.)*

Jow op mar de 5000 goune, en flean dan op om my.

J a n *:*

Jimme binne op 'e wiiste wei.

G r o u s t r a :

5000 goune ? . . . . Ik scil jimme betelje. Kom hjir mar ! *(mei 'n oar yn 't kantoar.)* En nou moat ik de bon hawwe. *(It jild wirdt ôfpast, Lys jowt de bon, Akke en Jan laitsje stil mei 'n oar en prate súntsjes.*

L y s *(giet fluch nei de koer, jowt de bon en oan Griet in apel. Tsjin Jan :)*

Hy liket op dit stuit oars wer aerig by 't forstân to wêzen. *(Hja binne allegjerre wer út it kantoar.)*

J a n : *(forsichtig tsjin Lys :)*

Forsichtig, Frou Flap !

H e i n e *docht syn griene parleplue under de earm, nimt Griet by de hân en giet mei hjar op 'e foargroun — Griet yt mar troch.)* Is er faeks ek in feint ef en glêdde widner dy Kike hawwe wol mei 5000 goune er by? *(Efkes stil.)* Net ien? (†) Dan mar nei Nijehoarne yn . . . . Foarút mar folk *(under 't ôfgean :)* Dach ! . . . . Goeden dach ! . . . . Dach !

(IT SKERM FALT.)

(†) *Ropt er ien fen „Ja !" dan seit Heine:)*

Dan moaste Sneintojoun mar komme by Heine Flap ; neist de fine tsjerke yn Nijehoarne.

(IT SKERM FALT.)

